# Ịdị uchu

Jekuru ndanda, onye umengwụ; tukwasinu uche n'uzọ-ya nile, nwe-kwa-nu uche: Onye nēnweghi onye-ndú, ma-ọbu onye-ndú, ma-ọbu onye-ndú, Ọ nēdozi nri-ya na mbe okpom-ọku, Ọ nāchikọta kwa nri-ya na owuwe-ihe-ubi. Rùe ole mbe ka i gāraru ura, gi onye ume-ngwu? òle mbe i gēsi n'ura-gi bilie? Ọzọ kwa, ura nke-ntà, nwantī ura, nbachi ntà nke aka-gi dina ala: Ilu 6:6-11



Jiri nlezianya debe obi-gi; n'ihi na site na ya ka okwu nile nke ndu si puta. Ilu 4:23

Ọ bu onye ewedara n'ala nke nēme ihe n'aka di ume-ala: Ma aka ndi di uchu nēme ọgaranya. Dika manya-vine bara uka si di, na dika anwuru-ọku si di n'anya, Otú a ka onye-ume-ngwu di n'ebe ndi nēziga ya nọ. Ilu 10:4, 26

Aka ndi di uchu gāchi: Ma onye-ume-ngwu gānọ n'okpuru utu-ha. Onye-ume-ngwu adighi-asa ihe ọ were n'ichu-ntá: Ma àkù nke onye di uchu di oké ọnu-ahia. Ilu 12:24, 27

Nkpuru-obi onye-ume-ngwu nāchọ, ma o nweghi ihe ọ bula: Ma agēme ka nkpuru-obi ndi di uchu mara abuba. Akụ na ụba nke e ji ihe efu nweta ga-ebelata: Ma onye ji ndọgbu chịkọta ihe ga-aba ụba. Ilu 13:4, 11

N'ime ndọbu nile ọ bula urù di: Ma okwu ebubere-ọnu nile nēweta n'iyì. Ilu 14:23

Uzọ onye-ume-ngwu di ka ogige ogwu: Ma uzọ onye ezi omume ka emeworo ka ọ ghe oghe. Ilu 15:19

Ọzọ, onye di ume-ngwu n'ọlu-ya bu nwa-nne nke onye nāpunara madu ihe. Ilu 18:9

Ume-ngwu nāba n'oké ura; agu gāgu kwa nkpuru-obi nke nālughi ego. Onye-ume-ngwu nēzobe aka-ya n'obi-ya, ma Ọ gaghi-eweghachi ya n'ọnu-ya. Ilu 19:15, 24

Onye umengwụ agaghị akọ ubi n'ihi oyi; ya mere
ọ ga-arịrịọ na owuwe ihe ubi, ma ọ nweghị ihe ọ bụla.
Ahula ura n'anya, ka i we ghara ịda ogbenye;
saghe anya-gi, afọ gēju kwa gi na nri. Ilu 20:4, 13

Echiche nke ndị dị uchu na-achọsi ike nání ụbara ihe;
ma nke onye ọ bụla na-adị ngwa ngwa naanị ịchọ.
Ọchichọ onye-ume-ngwu nēbu ya; N'ihi na aka-ya abua
nāju ime ọlu. Ọ nāgu anya-uku ogologo ubọchi nile:
Ma onye ezi omume nēnye ihe, ọ dighi-enwe kwa ọmiko.
Ilu 21:5, 25-26

Onye-ume-ngwu nāsi, Ọdum di n'èzí, agēme ka m'nwua
n'amá. Ì huwo nwoke ọ bula ka ọ nālusi ọlu-ya ike?
ọ gēguzo n'iru ndi-eze; ọ gaghi-eguzo n'iru ndikom.
Ilu 22:13, 29

N'akuku ubi onye-ume-ngwu ka m'jere, na n'akuku
ubi-vine nke madu amam-ihe; Ma, le, ogwu ka amaworo
ya nile, akwu kpuchi-kwa-ra iru-ya, a kwatuwo kwa mbidi
nkume. Ilu 24:30-31

Dika ọnu-uzọ si atụgharị n'elu ihe-nkwuba-ya, Otú a ka
onye-ume-ngwu si di n'elu ihe-ndina-ya. Ilu 26:14

N'ihi na ọbuná mbe ayi na unu nọyere, nka ka ayi nyere
unu iwu, ka ọ buru na onye ọ bula nāchọghi ilu ọlu,
ya ghara kwa iri ihe. 2 Ndị Tesalonaịka 3:10

Ihe ọ bula aka-gi chọtara ime, were ike-gi me ya; n'ihi na ọ dighi ọlu, ma-ọbu èchìchè, ma-ọbu ihe-ọmuma, ma-ọbu amam-ihe, di n'ílì, ebe i nāga. EKLISIASTIS 9:10

N'ihi ọtutu ume-ngwu ka ulo ahu nēre ure; site kwa n'ọbu-aka nile ka ulo nērùda nime ya. EKLISIASTIS 10:18

Ka onye nēzu ori ghara izuru kwa ori ọzọ: kama ka ọ dọbu onwe-ya n'ọlu, were aka-ya abua nālu ezi ihe, ka o we nwe ihe nēnye onye nākpà. Ndị Efesọs 4:28

Akpọ-kwa-la ọlu di ike asì, na ọlu-ubi asì, nke Onye kachasi ihe nile elu doziri. Eklisiastis 7:15

Onye-ume-ngwu ka anātuyere nkume ruru árú, Ma onye ọ bula gāmasi ya ọsọ n'ọnọdu-ihere-ya.
Ewere onye-ume-ngwu tuyere unyi ebe-ichu-àjà:
Onye ọ bula nke nēbuli ya gēfefe aka-ya.
Eklisiastis 22:1-2

Ọ buru na onye ọ bula ejidesighi onwe-ya ike n'egwu Jehova, agākwatu ulo-ya ngwa ngwa. Eklisiastis 27:3

Dọ nwa-gi aka na nti, jide kwa ya ka ọ nādọbu onwe-ya n'ọlu, Ka ajọ omume-ya we ghara ighọ gi ihe-njọ.
Eklisiastis 30:13

Ziga ya ka ọ rụọ ọrụ, ka ọ ghara ịbụkwa onye nkịtị; n'ihi na ọlu-n'anya nēzí ọtutu ihe ọjọ. Ekliziastis 33:27